Australian Bureau of Statistics

census 8 August 2006

# Fact Sheet

www.abs.gov.au/census

## Sensa ya mwaka 2006, jumanne, tarehe 8 mwezi wa nane ni muhimu kwa jumuiya yako;

Kila mmoja hapa Australia ni lazima ahesabiwe katika sensa ya mwaka 2006 ya idadi ya watu na malazi. Kushiriki kwako ni muhimu sana kwa maisha yajayo ya jumuiya yako.

Jumuia za kijami, wafanyi biashara na serikali zote zinategemea maelezo yanayokusanywa na sensa ili kupanga mahitaji ya jumuiya zote na huduma muhimu za jumuiya kama vile malazi (nyumba), afya, elimu, lugha, usaidizi maalum na misaada ya kipekee.

## Maswali kuhusu sehemu uliyozaliwa, lugha unayoongea, dini na asili yako

Sensa ya mwaka 2006 ni muhimu kwa kila mtu hapa Australia. Na inaangalia vitu muhimu kama vile umri wako, sehemu uliyozaliwa, lugha unayoongea, dini na asili yako, na pia kuangalia kama watu wanahitaji usaidizi kuhusu lugha ya kiingereza.

Jumuiya za jamii wa asilia mbalimbali zimeunga mkono sensa. Maelezo yanayotokana na hii sensa yanasaidia kuonyesha picha halisi ya jumuiya zote, pia yanaisaidia serikali katika kutenga kwa haki mafungu ya fedha kwa jumuiya mbalimbali.

## Andika Jibu lako kama halijaorodheshwa

Fomu ya sensa imeorodhesha takribani nchi 280, lugha 240 na dini 120. Fomu ya sensa ina nafasi ndogo tu na haiwezi kuorodhesha nchi zote au lugha zote au dini zote. Ikiwa kama nchi yako, lugha yako au dini yako haikuorodheswa basi andika jibu lako kwenye nafasi iliyotengwa kwa ajili hiyo.

## Je maelezo yangu yatakuwa siri ?

**Maelezo yote yanayokusanywa katika sensa ni ya siri-kisheria.** Tunakuhaidi kuwa maelezo yako yote ni ya siri.

Maelezo kuhusu jina lako hayahifadhiwi, labda tu wewe mwenyewe utake. Makaratasi yote ya fomu za sensa, na mafaili yote ya kompyuta yenye maelezo kuhusu jina au anuani yako yanaharibiwa na keteketezwa mara tu baada ya kuisha kwa sensa.

Wafanyakazi wote wa sensa hawaruhusiwi kisheria kutoa maelezo ya kibinafsi ya mshiriki ye yote wa sensa. Idara mbalimbali kama vile polisi, ASIO, uhamihaji na makampuni mbalimbali kamwe hayawezi kupata haya maelezo binafsi ya mtu ye yote kutoka sensa.

## Hifadhi ya sensa kwa Muda maalum

Unaweza kuchagua kama unataka maelezo yako ya sensa, pamoja na jina lako na anuani yako yahifadhiwe katika kumbukumbu ya taifa ya Australia kwa muda wa miaka 99. Kwa sababu hakuna mtu yeyote mwenye uwezo wa kupata maelezo hayo kwa muda wa miaka 99, mradi huo unaitwa Hifadhi ya sensa kwa Muda maalum.

Ifikapo mwaka 2105, hifadhi hiyo ya kumbukumbu ya Australia itaruhusu maelezo ya sensa yaliyomo katika hifadhi hiyo yatolewe wazi wazi. Hii itasaidia vizazi vijavyo kuweza kufuatilia asili ya uzazi wao.

**Kumbuka kushiriki katika mradi huu ni hiari (sio lazima).** Mtu yeyote ambaye hatachagua kushiriki katika mradi huo maelezo yake ya sensa yataharibiwa mara baada ya sensa kuhesabiwa, kwa mujibu wa kanuni za baraza la takwimu la Australia.

## Je sensa inafanyika vipi?

Kila mtu hapa Australia ni lazima ahesabiwe ifikapo usiku wa sensa, jumanne, tarehe nane, mwezi wa nane, hii ni pamoja na watalii wote waliopo nchini. Wahesabu sensa wataleta fomu na maelezo ya kukusaidia wiki mbili kabla ya usiku wa sensa na watarudi tena wiki mbili baada ya sensa kuchukua fomu zilizojazwa. Kwa mwaka 2006, watu wote wanaruhusiwa kujaza fomu sensa kwa kutumia mtandao wa kompyuta.

## Unahitaji usaidizi ?

Huduma ya maulizo ya sensa pia inatoa usaidizi katika lugha zinazotumika hapa Australia. Huduma ya melezo ya sensa kwa njia ya simu yatapatikana kuanzia saa mbili asubuhi mpaka saa mbili usiku katika namba **1300 363 365**.

Wahesabu sensa wenye utaalam wa lugha mbalimbali watakuwa katika maeneo yote na wamefudhwa jinsi ya kutoa usaidizi. Mtandao wa sensa ni **www@abs.gov.au/census** na una maelezo yote yaliyotafsiriwa.

## Kumbuka - Sensa ni nafasi yako kutambuliwa.